# AYOLLAR VA IJTIMOIY TARAQQIYOT

**Abdulazizova Nigora Muhammad qizi**
**Namangan davlat universiteti talabasi**
**nigora.muhammad@mail.ru**

**Anotatsiya:** Ushbu maqolada ayollarning jamiyat taraqqiyotida tutgan o'rni, ilm-fan va ijtimoiy sohadagi izlanishlari, ayollar faolligini oshirish maqsadida olib borilayotgan keng islohotlar, yaratilayotgan zarur sharoitlar hamda gender tenglik mavzusida so'z yurutiladi.

**Abstract:** This article discusses the role of women in the development of society, research in science and social spheres, extensive reforms to increase women's participation, the necessary conditions and gender equality.

**Kalit so'zlar:** Milliy strategiya, gender tenglik, oila instituti, ishbilarmon ayol, siyosatchi ayollar, ayol rahbar.

**KIRISH**

Ma'lumki, o'zbek ayollari nafaqat o'zining hayosi, husn-u xulqi bilan, balki mustahkam irodasi, yuksak ma'naviyati, matonati, aql-zakovati bilan qadim-qadimdan butun dunyoni hayratga solib kelgan. Tarixga nazar soladigan bo'lsak, davlatni boshqargan buyuk amaldorlar, amirlar-u xonlarning muvaffaqiyatida ham ayollarning o'rni beqiyos bo'lgan. Ayollar orasidan shavkatli hukmdorlar, oqila maslahatgo'ylar, etuk shoiralar, zabardast olimalar, zukko san'atshunoslar etishib chiqqan. Buni birinchi Prezidentimiz I.Karimovning 1998- yil 5-dekabrda so‘zlagan nutqlaridan ham bilib olishimiz mumkin: «Xalqimiz o‘zining jasorat va matonati, aql-zakovati, nafosati va nazokati bilan tarixdan o‘chmas iz qoldirgan To‘maris, Bibixonim, Gulbadanbegim, Zebuniso, Nodira, Uvaysiy, Anbar otin va boshqa yuzlab ayollarimizni hamisha ehtirom bilan tilga oladi". Darhaqiqat, bugungi kunda ham o‘z aqli, bilimi va iste’dodi, mehnatsevarligi va shijoati bilan hayotning hal qiluvchi sohalarini tebratib kelayotgan ayollarimiz talaygina. Bir oila bekaligi bo‘ladimi, davlat va jamiyat boshqaruvi, tibbiyot, ta’lim-tarbiya, madaniyat, ilm-fan taraqqiyoti bo‘ladimi, fermerlik harakati va kasanachilik, kichik biznes, tadbirkorlik bo‘ladimi, mana shunday murakkab vazifalarni ayollar samarali ado etib kelmoqdalar. Bugungi kun ayolining ilmi, iqtidori, zakovati, ijodkorligi, yaratuvchanligi dunyoni yana bir karra lol qoldirmoqda. O‘zlikni anglash, barkamol shaxsni voyaga yetkazish, sog‘lom turmush tarzini yaratish, tarixiy qadriyatlar, milliy an’analar davomiyligini ta’minlash, hatto jamiyatni demokratlashtirish kabi global muammolarni ham ayolsiz, uning ishtirokisiz tasavvur etib bo'lmaydi desak, xato bo'lmasa kerak, nazarimda. Ayni dam xotin-qizlar orasida tadbirkorlikni rivojlantirish jahon miqyosida davom etayotgan muhim jarayonlardan biri hisoblanadi.

**TAHLIL VA METODOLOGIYA**

So'nggi yillarda davlatimiz tomonidan ayol-qizlarga qaratilayotgan e'tibor tahsinga sazovor. O’zbekiston Respublikasi birinchi Prezidentining 1995 yil 2 martdagi «O’zbekiston Respublikasi davlat va ijtimoiy qurilishida xotin-qizlarning rolini oshirish chora-tadbirlari to’g’risida»gi Farmoni, 1998 yilning «Oila yili», 1999-yilning «Ayollar yili» deb e’lon qilinishi, 1999 yil 17-martdagi «Xotin-qizlarning ijtimoiy muhofazasini kuchaytirishga oid qo’shimcha chora-tadbirlar to’g’risida»gi Farmon va qaror hamda qonunlar fikrimizning yorqin dalilidir. Yurtboshimiz Sh. Mirziyoyev tomonlaridan ilgari surilgan "Besh tashabbus"ning biri ham aynan xotin-qizlarni ish bilan ta'minlashga yo'naltirilganligi ham jamiyatimizda ayollarning o'rni

naqadar beqiyos ekanligidan dalolat beradi. Tashabbusning ijrosini ta'minlash yuzasidan ayollar tadbirkorligini, kasanachilik va hunarmandchilikni qo'llab-quvvatlovchi bir talay mexanizmlar tashkil etilmoqda. Shuni ham ta'kidlab o'tish kerakki, 2017-2021-yillarga mo'ljallangan harakatlar strategiyasida ayollarning ijtimoiy-siyosiy faolligini oshirish, davlat va jamiyatdagi rolini kuchaytirish, ayollarni ishga joylashtirish, kasb-hunar kollejlari bitiruvchilarini tadbirkorlikka keng jalb etish va oila poydevorini yanada mustahkamlash belgilangan. Ilmiy faoliyat bilan shug'ullanayotgan ayollarga ham zarur sharoitlar yaratilib, har tomonlama qo'llab-quvvatlanmoqda. Olima ayollar tajribasini ommalashtirish, innovatsion ishlanmalarini hayotga tatbiq etish hamda ilmiy to'plamlarini nashr qilishga ko'maklashish borasida zarur chora tadbirlar amalga oshirilmoqda.

**MUHOKAMA**

Mutaxassislarning fikriga ko‘ra, aynan xotin-qizlar tadbirkorligining salohiyati jahon yalpi ichki mahsulotini ikki barobarga oshirishi mumkin. Boston Consulting Group kompaniyasi ekspertlari ham aynan shunday xulosaga keldi. Ular o‘tkazgan tadqiqot ma’lumotlariga ko‘ra, agar ayol tadbirkorlar soni erkak biznesmenlar soniga teng bo‘lganida, jahon iqtisodiyoti hajmi 2,5 trillion dollardan 5 trillion dollarga oshgan bo‘lardi.

Bugungi kunda ayollar yurtimizning mehnatga layoqatli va iqtisodiy jihatdan faol aholisining katta qismini tashkil etilishini inobatga olib, O‘zbekiston Hukumati xotin-qizlar tadbirkorligini mamlakatimiz iqtisodiy taraqqiyoti uchun eng muhim resurslardan biri sifatida ko‘rib chiqmoqda.

Ijtimoiy sohaga yo‘naltirilgan biznes, ya’ni bolalar va yoshlarni har tomonlama rivojlantirish va ularga ta’lim berish sohasidagi loyihalarning 90 foizi aynan xotin-qizlar tomonidan amalga oshirilayotgani ham quvonarli hol. Iqtisodiyotda xotin-qizlar tadbirkorligi ulushini oshirish uchun ayollarga oilaviy va xususiy tadbirkorlikni tashkil etish uchun imtiyozli kreditlar berilmoqda. Shuningdek, ayollar tadbirkorligini moddiy va tashkiliy jihatdan qo‘llab-quvvatlashda hamkorlik olib borilmoqda

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Birlashgan Millatlar Tashkiloti Bosh Assambleyasining 75-sessiyasida “Jamiyatni siyosiy, ijtimoiy va iqtisodiy modernizatsiya qilish bo‘yicha keng ko‘lamli chora-tadbirlarimiz natijasida yangi O‘zbekiston shakllanmoqda. Bugungi kunda mamlakatimizdagi demokratik o‘zgarishlar ortga qaytmaydigan tus oldi. Biz uchun gender tenglik siyosati ustuvor masalaga aylandi. Xotin-qizlarning davlat boshqaruvidagi o‘rni tobora kuchaymoqda. Yangi Parlamentimizda ayol deputatlar soni ikki barobarga ko‘paydi”, deb mazkur masalaga alohida urg‘u berdi. Darhaqiqat, davlat boshqaruvida xotin-qizlarning rolini oshirish ham milliy barqaror rivojlanishining asosiy elementlaridan biridir

Shu o'rinda Prezidentimizning so'zlarini eslab o'tishni joiz deb bildim: “Meni kishilarimizning ongida paydo bo‘lgan stereotip ko‘p o‘ylantiradi. Odatda biz ayolni avvalambor ona, oila qo‘rg‘onining qo‘riqchisi sifatida hurmat qilamiz. Bu, shubhasiz, to‘g‘ri. Ammo bugun har bir ayol oddiy kuzatuvchi emas, balki mamlakatda amalga oshirilayotgan demokratik o‘zgarishlarning faol va tashabbuskor ishtirokchisi ham bo‘lishi kerak”.

**XULOSA**

Xulosa o'rnida shuni aytish mumkinki, agar biz ayol mavqeyini ko‘tarsak, uning jamiyatdagi imkoniyatlarini kengaytirsak bugungi ko‘plab muammolarimiz hal bo‘ladi. O‘zbekistonda ayollar ijtimoiy- iqtisodiy, siyosiy va gumanitar sohalarda o‘ta muhim

masalalarni hal qilishda ayni kerakli mutaxassislardir. Birinchi Prezidentimiz ta'birlari bilan aytganda: "Jamiyatning demokratik o'zgarish yo'lidan nechog'li ilgarilab ketgani shu jamiyatning ayollarga bo'lgan munosabati uning madaniy-ma'naviy saviyasini belgilaydi".

**Foydalanilgan adabiyotlar ro'yhati:**


1. Karimov. I. A. " Yuksak ma'naviyat yengilmas kuch"- T "Ma'naviyat" 2008.

2. Karimov. I. A. " Ozod va obod vatan, erkin va farovon hayot pirovard maqsadimiz" – T "O'zbekiston" 2000.

3. Shavkat Mirziyoyev " Milliy taraqqiyot yo'limizni qat'iyat bilan davom ettirib, yangi bosqichga ko'taramiz" Toshkent- "O'zbekiston" 2017.

4. www.standart.uz

4. www.gender.stat.uz

6. www.strategy.uz


**Qonunchilik hujjatlari:**


1. O'zbekiston Respublikasi Konstitusiyasi. -Toshkent. O'zbekiston, 2012.11 b.

2. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2004 -yil 25 -mayda «O'zbekiston Xotin-qizlar qo'mitasi faoliyatini qo'llab-quvvatlash borasidagi qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida»gi PF-3434-sonli Farmoni

# СОВРЕМЕННЫЕ ОБРАЗОВАТЕЛЬНЫЕ ТЕХНОЛОГИИ В ПРОЦЕССЕ ОБУЧЕНИЯ В СРЕДНЕЙ ШКОЛЕ

**Эшонкулов Хамрокул Маматкулович**
И.о.доцент кафедры русского языка и методики его преподования ДЖГПИ
Email: xamroqul2020@gmail.com

**Аннотация:** Понятие «технология обучения» на сегодняшний день не является общепринятым в традиционной педагогике. В документах ЮНЕСКО технология обучения рассматривается как системный метод создания, применения и определения всего процесса преподавания и усвоения знаний с учетом технических и человеческих ресурсов и их взаимодействия, ставящий своей задачей оптимизацию форм образования.

**Ключевые слова:** технология обучения, педагогическая технология, информационно-коммуникационные технологии (ИКТ), модульная технология, кейс-технология, технология интегрированного обучения, педагогика сотрудничества, технологии

С одной стороны, технология обучения – это совокупность методов и средств обработки, представления, изменения и предъявления учебной информации, с другой – это наука о способах воздействия преподавателя на учеников в процессе обучения с использованием необходимых технических или информационных средств.

Технология обучения – системная категория, структурными составляющими которой являются цели обучения, содержание обучения, средства педагогического взаимодействия, организация учебного процесса, ученик-учитель и результат деятельности.

«Педагогическая технология» — это совокупность психолого-педагогических приемов, методов обучения, воспитательных средств; организационно-методический инструмент педагогического процесса; содержательная техника реализации учебного процесса; описание процесса достижений планируемых результатов обучения.

Педагогическая технология функционирует и в качестве науки, исследующей наиболее рациональные пути обучения, и в качестве системы способов и принципов, применяемых в обучении, и в качестве реального процесса обучения.

Принципиально важной стороной в педагогической технологии является позиция ребенка в образовательном процессе, отношение к ребенку со стороны взрослых. Здесь выделяется несколько типов технологий.[1]

Проблемное обучение. Создание в учебной деятельности проблемных ситуаций и организация активной самостоятельной деятельности учащихся по их разрешению, в результате чего происходит творческое овладение знаниями, умениями, навыками, развиваются мыслительные способности [4].

Обучение способам решения проблем, умению находить способы решения учебных задач (начальное звено).

Создание условий для самостоятельного выбора способа разрешения проблемной ситуации. Системное, последовательное изложение учебного материала, предупреждение возможных ошибок и создание ситуации успеха Создание условий для

самореализации; формирование креативного мышления учащихся; создание условий, способствующих проявлению самостоятельности в освоении содержания образования на основе использования межпредметных, надпредметных и специальных умений и навыков (старшая школа).[2]

Технология перспективно-опережающего обучения. Достижение учащимися обязательного минимума содержания образования. Обучение способам решения проблем, навыкам рассмотрения возможностей и использования знаний в конкретных ситуациях (начальное звено).[3]

Современные технологии, используемые для обучения иностранному языку, реализуют личностно - ориентированный подход в обучении, обеспечивают индивидуализацию и дифференциацию обучения с учётом способностей детей, их уровня обученности, склонностей и т.д., а также способствуют формированию и развитию: а) поликультурной языковой личности, способной осуществлять продуктивное общение с носителями других культур; б) способностей учащихся осуществлять различные виды деятельности, используя иностранный язык; в) когнитивных способностей учащихся; г) их готовности к саморазвитию и самообразованию, а также способствуют повышению творческого потенциала личности к осуществлению своих профессиональных обязанностей. Какие же современные технологии мы используем? При обучении иностранному языку используются следующие образовательные технологии:

Информационно-коммуникационная технология
Технология развития критического мышления
Технология проблемного обучения
Проектная технология
Технология развивающего обучения
Здоровьесберегающие технологии
Игровые технологии
Модульная технология
Технология мастерских
Кейс-технология
Технология интегрированного обучения
Педагогика сотрудничества.
Технология интерактивного обучения

Информационно-коммуникационные технологии (ИКТ) - расширяют рамки образовательного процесса, повышая его практическую направленность, способствуют интенсификации самостоятельной работы учащихся и повышению познавательной активности. В рамках ИКТ выделяются 2 вида технологий: Технология использования компьютерных программ – позволяет эффективно дополнить процесс обучения языку на всех уровнях. Мультимедийные программы предназначены как для аудиторной, так и самостоятельной работы и направлены на развитие грамматических и лексических навыков.

Интернет-технологии – предоставляют широкие возможности для поиска информации, разработки международных научных проектов, ведения научных исследований.[4]

Технологии обучения здоровью (включение соответствующих тем в предметы общеобразовательного цикла)

Воспитание культуры здоровья (факультативные занятия по развитию личности учащихся, внеклассные и внешкольные мероприятия, фестивали, конкурсы и т.д.)

Каждый ученик чувствует себя личностью, ощущает внимание учителя лично к нему: на каждом уроке получает оценку своего труда; выбирает задачи по своему вкусу; его творчество получает признание и оценку; его на самом деле уважают, никто не оскорбит подозрением в неспособности, все защищены в своем классе, в своей школе.

В нынешнюю эпоху глобализации защита юридических свобод и законных интересов женщин очень важна. Также становится актуальной проблемой.[5]

Сначала ставится большая и нужная цель, а затем всячески поддерживается вера в ее выполнимость. Главное – настоящие дела, приближающие к выполнению заветной цели.

**ЛИТЕРАТУРА:**

1. Гузеев В.В. Образовательная технология: от приема до философии. М.: Сентябрь, 1996.
2. Личностно-ориентированный подход в работе педагога: разработка и использование; под ред. Е.Н. Степанова. М.: ТЦ Сфера, 2004.
3. Головашкина Л. Сдвоенный урок как обмен житейским опытом // Педагогическая техника. 2010. No 1.
4. Ягодко Л.И. Использование технологии проблемного обучения в начальной школе // Начальная школа плюс до и после. 2010. No 1. С. 36-38.
5. ОдилжонРахимжонОглыГуломжонов (2021 г.). СОЦИАЛЬНОЕ ЗНАЧЕНИЕ ГЕНДЕРНОГО РАВЕНСТВА НА НОВОМ ЭТАПЕ СОЦИАЛЬНОГО РАЗВИТИЯ. Научный прогресс, 1 (4), 235-242.

# HUQUQIY TA'LIMNING DIDAKTIK ASOSLARI

**Kutlimurodov Sardorbek Rustamovich**
Urganch davlat universiteti mustaqil tadqiqotchisi
sapayev-2017@mail.ru

**KIRISH**

Didaktika (yunoncha "didakitos" - ko'rsatma berish, "didasko" - o'rganish) - ta'lim va tarbiyaning nazariy asoslarini eng umumiy ko'rinishida ochib beradigan pedagogika fanining bir tarmog'i. Didaktika umumiy ta'lim, kasb -hunar, o'rta maxsus, oliy ta'lim va boshqa ta'lim tizimlarida ta'lim olish va o'qitishning qonuniyatlari va xususiyatlarini o'rganadi"[1]. Ma'lumki, bu so'z birinchi marta nemis o'qituvchisi Volfgang Ratke (1571-1635) asarlarida o'qituvchilik san'atini ko'rsatish uchun paydo bo'lgan. Xuddi shunday, "hammaga hamma narsani o'rgatishning universal san'ati" sifatida Ya.A. Komeniy. Boshida. XIX asr. Nemis tili o'qituvchisi I.F. Herbart didaktikaga ta'limning yaxlit va izchil nazariyasi maqomini berdi. “Didaktikaning asosiy vazifalari V. Rathke davridan beri o'zgarishsiz qolmoqda - muammolarni ishlab chiqish: nimani o'rgatish kerak, qanday o'rgatish kerak, qachon, qaerda, kimga va nima uchun o'qitish kerakligini zamonaviy fan sifatida bunday muammolarni jadal o'rganadi”[2].

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Pedagogik va huquqiy didaktika (pedagogik huquqshunoslik) masalalarini to'g'ridan - to'g'ri ko'rib chiqish uchun shuni esda tutish kerakki, didaktika, har xil mualliflarning fikriga ko'ra, boshqa o'rinni egallaydi - ba'zilar didaktikani pedagogikaning bir qismi, boshqa birlari esa, aylangan deb hisoblaydilar. mustaqil ilmiy soha. Didaktika predmeti va didaktika o'rganadigan asosiy munosabatlar bir xil aniqlanmagan.

Didaktika - bu o'qitishni u orqali o'tiladigan ta'lim mazmuni bilan birgalikda o'rganadigan pedagogika fanining bir bo'lagi. Shunday qilib, pedagogik va huquqiy didaktika - bu maxsus yuridik va umumiy yuridik fanlarni o'qitishning umumiy asoslarini, shuningdek, huquqiy ta'lim va huquqiy ongni shakllantirish masalalarini ishlab chiqadigan pedagogikaning bir bo'limi. Buni xususiy "didaktika" (individual fanlarni o'qitish nazariyalari) deb atash mumkin, chunki bu aslida o'quv fanlarini o'qitish nazariyasi, lekin bitta emas, balki o'quv materialining birlashtirilgan mazmuni, uning xususiyatlari, maqsadlar va ta'lim natijalari. fanlar.

Har bir fan, shu jumladan didaktika, o'ziga xos mavzu, ob'ekt, tamoyillar va boshqa asosiy toifalarga ega.

**NATIJALAR**

Pedagogikadagi sub'ekt va ob'ekt aks ettirilgan (ob'ekt) hodisa va aks ettirilgan (ob'ekt) hodisa sifatida qaraladi. Ob'ekt - bu faoliyat yo'naltirilgan haqiqat sohasi, ob'ekt esa tadqiqot predmeti va tadqiqot ob'ekti o'rtasidagi bog'lovchi bo'g'in bo'lib, ob'ektni o'rganish usulini aks ettiradi. Shunday qilib, pedagogik yurisprudensiyaning ob'ekti hozirgi holatidagi huquqiy ta'limdir. Pedagogik va huquqiy didaktikaning predmeti - huquqiy ta'lim mazmuni va o'quv jarayonini tashkil etish. To'liqroq aytganda, bu mavzu huquqiy ta'limning maqsadlari, mazmuni, naqshlari, usullari, tamoyillarini o'z ichiga oladi.

Didaktika uchun asosiy narsa, psixologiya nuqtai nazaridan, kognitiv munosabat, ya'ni o'quvchining o'quv materialiga munosabati.

Pedagogika nuqtai nazaridan - ikkita faoliyat - ta'lim va ta'lim o'rtasidagi munosabatlar.

O'qitish - bu o'qituvchilarning faoliyati, bu yuqori malakali mutaxassisni - huquqshunosni ham, boshqa mutaxassislikni ham tayyorlash uchun ijtimoiy tajriba, bu holda huquqiy bilimlarni uzatish va talaba shaxsining rivojlanishi bilan bog'liq. chunki hozirgi vaqtda raqobatbardosh mutaxassisning zarur fazilatlaridan biri bu uning yuridik va iqtisodiy bilimlar sohasidagi tayyorgarligidir. O'qitish - bu o'rganayotganlarning faoliyati.

Kognitiv faoliyat aniq maqsadni belgilaydigan maxsus rejaga muvofiq yo'naltirilganda paydo bo'ladigan didaktik o'qitish-o'qitish munosabati.

Pedagogik yurisprudensiya xususiy didaktika sifatida yuridik va umumiy yuridik fanlarni o'qitishda pedagogik amaliyotni asoslash va unga rahbarlik qilishga mo'ljallangan.

**MUHOKAMA**

Huquqiy fanlarni o’qitish metodikasi fanini o’ziga xos husuiyatlarini o’rganish uni didaktikabilan aloqadorligini namoyon qiladi. Uning quyidagi husuiyatlari mavjud :

1) yuridik fanlarni o'qitish va o'qitish o'rtasidagi bog'liqlik;

2) huquqiy ta'lim va huquqiy ta'limning birligi;

3) talabaning umumiy dunyoqarashining bir qismi sifatida yuridik bilimlarni kasb va sohada va kundalik hayotda qo'llash qobiliyatlari va ko'nikmalarini shakllantirish, shuningdek huquqiy ongni shakllantirish;

4) ta'lim mazmuni - huquqiy ta'lim jarayonida talaba o'zlashtirishi kerak bo'lgan huquqiy bilimlar, ko'nikmalar, ko'nikmalar, munosabatlar, shuningdek, mafkuraviy, axloqiy, estetik g'oyalar;

5) yuridik ta'lim pedagogik va huquqiy didaktika oldida o'rganish ob'ekti va qurilish ob'ekti sifatida paydo bo'ladi;

6) didaktika haqiqiy amaliy faoliyatga asoslangan o'qitish amaliyotini takomillashtirishga qaratilgan;

7) didaktika o'qitishni ta'limga yo'naltirilgan va ilmiy asoslangan loyihaga muvofiq amalga oshiriladigan ijtimoiy buyurtmani bajarishga qaratilgan ijtimoiy faoliyatning alohida turi deb hisoblaydi[3].

Yuqorida aytib o'tganimizdek, ta'lim mazmuni huquqiy ta'lim jarayonida talaba o'zlashtirishi kerak bo'lgan huquqiy bilimlar, ko'nikmalar, ko'nikmalar, munosabatlar, shuningdek, mafkuraviy, axloqiy, estetik g'oyalardir.

Tarkibga qo'yiladigan talablar: har tomonlama rivojlangan shaxsni shakllantirishga e'tibor qaratish; ilmiy xarakter; fanning mantiqiyligi va mazmuniga muvofiqligi; sub'ektlararo aloqalarni kuzatish; nazariya va amaliyot o'rtasidagi bog'liqlik; o'quvchilarning yosh xususiyatlariga muvofiqligi; nazariyaning amaliyot bilan birligi.

Huquqiy fanlarda ta'lim mazmuni bir qator hujjatlar bilan belgilanadi:

1. Davlat ta'lim standarti.

2. O'quv dasturi (ta'lim muassasasida o'qiladigan fanlarning tarkibi, ularni o'qish tartibi, ketma -ketligi, soatlar soni va boshqalar).

3. fan bo'yicha namuna va ish dasturlari (tematik rejalashtirish).

Binobarin, pedagogik va huquqiy didaktika nazariy va shu bilan birga normativ va amaliy fan hisoblanadi.

Didaktikaning huquqiy fanlarni o’qitishda quyidagi vazifalari bor:

1) ilmiy -nazariy - haqiqiy o'quv jarayonlarini o'rganish, uning turli tomonlari o'rtasidagi tabiiy aloqalarni bilish, yuridik ta'lim jarayonining tarkibiy va mazmunli elementlarining muhim xususiyatlarini ochib berish;

2) me'yoriy -amaliy - ta'lim mazmunini o'zgaruvchan maqsadlarga muvofiqlashtirish, o'qitish tamoyillarini o'rnatish, o'qituvchilar uchun maqbul imkoniyatlarni aniqlash, yangi ta'lim texnologiyalarini loyihalash va h.k.

Zamonaviy didaktika doimo rivojlanib bormoqda. U shakllanish va uzluksiz yangilanish jarayonida.

Pedagogik jarayonni tashkil etishga ta'sir ko'rsatadigan yuridik fanlar bo'yicha o'quv materiallarining mazmuni va tanlovini tuzishning bir qancha nazariyalari mavjud.

O'quv jarayoni qanday tushunilganiga qarab uchta didaktik tushunchani ajratish mumkin:

1) an'anaviy - dominant rolni o'qitish, o'qituvchining faoliyati (Ya. A. Kamenskiy, Pestalotsi, Herbart), o'qitish tuzilishi - taqdimot, tushunish, muloqot, qo'llash;

2) pedotsentrik - o'quvchining asosiy faoliyati o'qitishdir (D. Devi, G. Kershenshteyn va boshqalar). Pedagogik jarayon bolaning qiziqishlari, ehtiyojlari va qobiliyatlari asosida qurilishi kerak, bolalarning aqliy qobiliyatlari va turli ko'nikmalarini rivojlantirishga intiladi. Talabalarning bilim olishlari ularning o'z -o'zidan paydo bo'lgan faoliyati davomida sodir bo'ladi, ya'ni. harakatlar orqali o'rganish;

3) didaktikaning zamonaviy tizimi - o'qitish va o'qitish o'quv jarayonini tashkil qiladi.

**XULOSA**

Demak, huquq ta’limi fanini didaktik asoslari va uni o’rganish, bo’lajak huquq fani o’qituvchilariga ularni o’rgatish fanni o’qitish saramardorligiga, yoshlarda huquqiy ong va madaniyatni  rivojlansihida va jamiyatda shu orqali jamiyatda qonun ustuvorligigaerishish mumkin. Shuningdek, huquq ta’limi fanining didaktik jihatlarini qonuniyat va tamoyillarni aks etishini o’rganish muhim ahamiyatga ega.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR**

1. Педагогика / Под ред. С.П. Баранова и др. - М., 1996. С. 251.
2. Оконь В.А. Введение в общую дидактику. - М., 1990.
3. Abdullaeva Q.A., Safarova R.G'., Bikbaeva N.U, Baxramov. Boshlang'ich ta'lim davlat ta'lim standarti. Boshlang'ich ta'lim jurnali №6 -2010 y.

# ОЛИЙ ТАЪЛИМ ТАЛАБАЛАРИДА АХЛОҚИЙ БУРЧНИ РИВОЖЛАНТИРИШНИНГ АМАЛИЙ АҲАМИЯТИ

**Султанов Оғабек**

**Ўзбекистон миллий университети тадқиқотчиси**

**sapayev-2017@mail.ru**

**Аннотация:** Бугунги кунда таълим инсон фаолиятининг барча соҳаларига янги технологияларни жорий этиш, рақобат бардошлиликини ошириш, турмуш даражасини кўтаришнинг муҳим шартига айланиб бормоқда. Шунингдек, хулоса қисмида муаллифнинг мавзуга доир фикр-мулоҳазалари келтирилади.

**Калит сўзлар:** режали иқтисодиёт, қадрлар тайёрлаш миллий дастури,масъулият, меҳнат бозори, ижтимоий кўникма, инновацион иқтисодиёт.

**КИРИШ**

Олий таълимнинг ижтимоий масъулияти кўп жиҳатдан ҳар бир инсоннинг тез ўзгарувчан меҳнат бозорида харидоргир бўлиб қолиши, ривожланиб бораётган инновацион иқтисодиётда тўлақонли иштирок этиши ва шу йўл билан ўз фаровонлигини ҳамда умуман жамият фаровонлигини таъминлаш имконини берадиган малакавий ва ижтимоий кўникмалар олишидан иборатдир. Кўпгина мамлакатларда олий мактабнинг ошиб бораётган ролини ҳисобга олган ҳолда уни ривожлантириш стратегияси миллий стратегия устуворликлари билан белгиланади ва у олий таълим сифатини ошириш ҳамда униолиш имкониятини кенгайтиришга йўналтирилгандир[1].

Ўзбекистонда бозорислоҳотларининг бошланиши режали иқтисодиёт шароитида кадрлар тайёрлашга йўналтирилган ҳамда давлат нафақат кадрлар тайёрлашга бўлган эҳтиёжнинг майда икир-чикирларини, балки таълим шакли, услубива ғоясини ҳам белгилаб берадиган тизимни жиддий қайта қуришни тақозо этди. Янги шароитлар олий маълумотли мутахассисларни тайёрлаш тузилмаси, уларнинг билим вакўникмаларига бўлган талабни ўзгартирди. Эндиликда янги билимларни амалдақўллай оладиган, муайян касб соҳасидаги инновацион имкониятлар кўламини тушуна
оладиган кадрларга талаб юқори. Булар нафақат жорий хўжалик ва ишлаб чиқариш масалаларини малакали ҳал қиладиган, балки тўғри қарор қабул қила оладиган таҳлилий қобилиятга эга, юқори даражали мутахассислар бўлиши лозим.

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Ўзбекистоннинг замонавий индустриал дунёга қўшилишга интилиши ундан тез ўзгариб турувчи меҳнат бозори эҳтиёжларига мослашишга қодир бўлган олий таълим тизимини яратишни қатъий талаб қилди. Олий ўқув юртларини ривожлантириш ва улар томонидан сифатли таълим хизматлари кўрсатилишини рағбатлантирувчи рақобатни кучайтириш заруратга айланди.

1997-йилда таълимнинг барча соҳаларини, шу жумладан олий таълимни ислоҳ қилишнинг асосий йўналишлари ва босқичларини белгилаб берган.Кадрлар тайёрлаш Миллий дастури (КТМД) қабул қилинди. Бироқ бугунги кунда олий таълимнинг давлат томонидан кенг бошқарилаётганлиги ва рақобатнинг йўқлиги олий ўқув юртларида таълим потенциалини яхшилашга ёрдам бериши мумкин бўлган таъсирчан рағбатлантириш воситалари ва омиллари яратилишини жиддий қийинлаштирмоқда. Буларнинг барчаси ўқув юртларининг меҳнат бозори эҳтиёжларига тезкор ва

мослашувчан жавоб беришига тўсқинлик қилмоқда.Ушбу таҳлилийда янги молиялаштириш манбаларини сафарбар этиш асослаб берилади, олий ўқув юртларининг мустақиллигини кенгайтириш ва рақобатни ривожлантириш масалалари кўриб чиқилади. Шу билан бир қаторда қонунчиликдаги хусусий олий ўқув юртлари ташкил этишни чекловчи айрим қарама-қаршиликларни бартараф этиш таклиф этилмоқда; олий ўқув юртларига қабул қилиш механизмини ислоҳ қилиш ва олий ўқув юртлари ва колатини кенгайтириш таклифлари киритилмоқда[2].

Ташкилий, молиявий ва таълим соҳаларида кўрилаётган чоратадбирларга қарамай, Ўзбекистон олий мактаби бугунги кунда меҳнат бозорининг янги талабларига мос келадиган малакали инсоний ресурсларни тайёрлашни тўлиқҳажмда таъминлаб бера олмаяпти.

Ижтимоий тадқиқот доирасида тадбиркорлар ўртасида ўтказилган сўровнатижалари шуни кўрсатдики, мамлакатнинг иқтисодий йўналишдаги олий ваўрта-махсус таълим муассасалари битирувчиларининг тайёргарлик даражасисўралган респондентларнинг фақат 18,2 фоизини, техник мутахассисликларбўйича 18,6 фоизини, юридик таълим бўйича 17 фоизини, ахбороттехнологиялари бўйича 28,9фоизини тўлиқ қондиради[3].

Ўзбекистонда таълим тизимини ислоҳ қилиш жараёнида ижобий чет эл тажрибасига таянган ҳолда васийлар ва кузатиш кенгашларини ташкил этиш йўли билан аста-секин таълим муассасаларини жамоатчилик томонидан бошқариш тизими жорий этилмоқда. Уларнинг таркиби, Низомга мувофиқ таъсисчи ташкилотлар, маҳаллий ҳокимият идоралари, тадбиркорлар доиралари, жамоатчилик ташкилотлари, жамғармалар ва ҳомийлар таркибидан шакллантирилиб, олий ўқув юртлари улар орқали ўз муаммоларини мустақил равишда ҳал қилишлари мумкин. Бугунги кунда бундай Кенгашлар Самарқанд Давлат университети, Навоий тоғ институти, Тошкент давлат техника университети ва бошқа айрим олий ўқув юртларида мавжуд. Вазирлар Маҳкамасининг алоҳида қарори билан Тошкент Давлат университети Ўзбекистон Миллий университетига айлантирилган ҳамда унга айрим ташкилийва молиявий масалаларни мустақил ҳал қилиш борасида қатор ваколатлар берилган. Бу қисман мустақиллик йўлидаги дастлабки ва ҳозирча ягона қадамдир.

**НАТИЖА**

Ўзбекистонда 2001/2002- ўқув йилидан бошлаб тижорат банклари томонидан республика олий ўқув юртларида тўлов-шартнома асосида таълим олаётган талабаларга таълим кредитларини бериш амалга жорий этилган . Бунда тижорат банкларига кредитларни уларнинг асосий суммасини ўқув юртини тамомлагандан сўнг тўлаш каби имтиёзли давр билан бериш; таълим кредитлари бўйича фоиз ставкаларини Марказий банкнинг амалдаги қайта молиялаш ставкасидан юқори бўлмаган миқдорда белгилаш тавсия қилинган.

Бугунги кунда Ўзбекистонда таълим кредитларини ажратиш "Ўзсаноат қурилиш банк", "Ипотека банк", "Агро банк", "Ипак йўли" банки, "Алоқа банк", "Траст банк", шунингдек айрим кредит уюшмалари томонидан амалга оширилмоқда. Амал қилиш муддати: бакалавриат учун 10 йил, магистратура учун 5 йил. Таълим учун кредитни талабадан ташқари унинг отаоналари

ёки васийлари ҳам олиши мумкин. Бироқ Ўзбекистон олий ўқув юртларида таълим кредитларидан фойдаланган талабалар сони турли маълумотларга кўра, ўқиётган талабалар сонининг 10 фоиздан камроғини ташкил қилади. Бу энг аввало кредит бўйича ўзгарувчан, бироқ умуман олгандаюқори бўлган фоиз ставкаси йилига 14 фоиз, кредит қайтарилишининг таъминоти ҳақидаги ҳужжат, бошқача қилиб айтганда гаров тақдим этиш зарурлиги ва асосий қарзни қайтариш муддати жуда қисқа олий ўқув юртини тамомлагандан кейин 3 ойни ташкил этиши билан боғлиқдир[4].

**МУҲОКАМА**

Олий таълим асосий расмий хусусиятларига кўра, ЮНЕСКОнинг Бош конференцияси томонидан 1997-йилда қабул қилинган Таълимни Халқаро Стандарт таснифлаш (ТХСТ) томонидан тавсия этилган стандартларга жавоб беради. ТХСТ таққослама кўрсаткичларни тўплаш, қайта ишлаш ва таҳлил қилиш воситаси ҳисоблангани ҳолда миллий таълим моделларини ислоҳ қилишда тўғрилаш, баъзан эса ўзгартириш ва тузатишлар киритишга ёрдам беради. Маълумки, икки асосий йўналиш: таълим босқичи ва таълим соҳаси бўйича тавсифланадиган таълим дастурлари халқаро таснифлашда ҳисоб бошлаш бирлиги сифатида чиқади .Тадқиқотларда Япония, шунингдек “Осиё йўлбарслари” ҳисобланган тўртта бошқа мамлакат (Жанубий Корея, Тайвань, Сингапур ва Гонконг)нинг таълим тузилмаси ва таркибига алоҳида эътибор қаратилади. Уларнинг жаҳонбозорига шиддат билан кириб бориши кўп жиҳатдан устуворликларнинг тўғри танлангани билан изоҳланади. Унчалик катта бўлмаган ҳудудларга эга бўлган, бирон-бир фойдали қазилма заҳиралари мавжуд бўлмаган бир шароитда давлатлар таълимга маблағ сарфлади.

ХУЛОСА

Ушбу мамлакатлар ҳукуматларининг фикрича, фақат юқори маълумотли кишигина ўзининг ақлий қобилияти ва янгиликка интилиши билан мамлакатни камбағаллик ва техникавий қолоқликдан шиддатли ривожланишга олиб чиқиши, “иқтисодий мўъжиза” яратишга қодирдир.

**ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР**

1. Назарова Ҳ.М., Тўрақулова Р. Оила – соғлом ижтимоий муҳитмаскани. / Ёшлар муаммолари ва уларнинг ечими: ҳолат ва истиқбол.Т.: Ёшлар муаммолари институти. 2003.

2. “Олий таълим: Ўзбекистонда тизимни ривожлантириш ва ислоҳ қилиш босқичлари” номли таҳлилиймаълумотномада «IndexInfo» таҳлилий шарҳи, Иқтисодий тадқиқотлар маркази (ИТМ)нинг “Олий таълимсифатини таъминлашнинг миллий тизимлари”, 2009й., (кейинги ўринлардаги изоҳларда ИТМнинг таҳлилийшарҳи, 2009й), БМТнинг “Ўзбекистонда таълим: талаб ва таклиф мувозанати” н БМТРД (www.undp.uz) ва ИТМ (www.cer.uz) сайтларида жойлаштирилган.

3. Ўзбекистон тадбиркорлари: муаммолар,фикрлар, ижтимоий портрет ижтимоий тадқиқоти, ИТМ, 2006.

4. Худоёров У. Маънавий мезонларга янгича ёндошув. // Мулоқот,Тошкент, 1998, 4-сон.

# ЖИНОЯТ-ПРОЦЕССУАЛ ҲУҚУҚИДА ДЕПОНИРОВАНИЯ ИНСТИТУТИНИНГ ЖОРИЙ ҚИЛИНИШИНИНГ ЎЗИГА ХОС ЖИҲАТЛАРИ

**Пўлатов Азизхон Саидакбарович**
Судьялар олий мактаби таянч докторанти

**Аннотация:** Мазкур мақолада сўроқ қилиш институтига оид жиноят-процессуал қоидалари ўрганилган. Унинг қиёсий ҳуқуқий таҳлил келтирилган, бу далилларни депонирования қилишнинг турли ҳуқуқий режимларининг хусусиятларини аниқлаш имконини беради. Одил судловни қўллаб-қувватловчи гувоҳ иштироки самарадорлигини оширишга қаратилган амалдаги жиноят-процессуал қонунчилигини такомиллаштириш бўйича таклифларни асослаб берилган. Гувоҳларни кўрсатувларини депонирования қилиш институтини жорий этиш таклиф этилади.

**Калит сўзлари:** жиноят-процесси, исботлаш процесси, жабрланувчи ва гувоҳларни кўрсатаву, депонирование, суд тергови, дастлабки тергов.

## ОСОБЕННОСТИ ВВЕДЕНИЯ ИНСТИТУТА ДЕПОНИРОВАНИЯ В УГОЛОВНО-ПРОЦЕССУАЛЬНОЕ ПРАВО.

**Аннотация:** В статье исследованы уголовно-процессуальные положения касающиеся института допроса. Представлен его сравнительно-правовой анализ, который позволяет выявить особенности различных правовых режимов депонирования доказательств. Обосновывает предложения по совершенствованию действующего уголовно-процессуального законодательства, направленные на повышение эффективности участия свидетеля, содействующего правосудию. Предлагается введение института депонирования свидетельских показаний.

**Ключевые слова:** уголовный процесс; процесс доказывания; показания потерпевшего и свидетеля; депонирование; следственный судья; предварительное расследование.

## FEATURES OF THE INTRODUCTION OF THE INSTITUTION OF DEPOSITING INTO CRIMINAL PROCEDURAL LAW.

**Abstract**. The article examines the criminal procedural provisions concerning the institution of interrogation. Its comparative legal analysis is presented, which makes it possible to identify the features of various legal regimes for the deposition of evidence. The author substantiates proposals for improving the current criminal procedural legislation aimed at increasing the effectiveness of the participation of a witness who promotes justice. The introduction of the institution of deposition of evidence is proposed.

**Key words:** criminal procedure; evidence process; victim and witness testimony; deposit; investigating judge; preliminary investigation.

Мамлакатимизда мустақиллик йилларида амалга оширилган кенг кўламли ислоҳотлар миллий давлатчилик ва суверенитетни мустаҳкамлаш, хавфсизлик ва ҳуқуқ-

тартиботни, давлатимиз чегаралари дахлсизлигини, жамиятда қонун устуворлигини, инсон ҳуқуқ ва эркинликларини, миллатлараро тотувлик ва диний бағрикенглик муҳитини таъминлаш учун муҳим пойдевор бўлди. Халқимизнинг муносиб ҳаёт кечириши, фуқароларимизнинг бунёдкорлик салоҳиятини рўёбга чиқариш учун зарур шарт-шароитлар яратилди.

Сўнгги йилларда мамлакатимизда шахснинг ҳуқуқ ва эркинликларини ишончли ҳимоя қилиш, унинг шаъни ва қадр-қимматини ҳурмат қилиш, суд ишларини юритишнинг барча босқичларида тарафларнинг тортишув тамойили қўлланилишини янада кенгайтириш ҳамда ушбу соҳада халқаро стандартлар ва илғор хорижий тажрибани жорий этишга қаратилган бир қатор қонун ҳужжатлари қабул қилинди.

Шу билан бирга, суд-тергов амалиётини таҳлил қилиш ва фуқаролар мурожаатларини ўрганиш натижалари жиноят процессида шахснинг ҳуқуқ ва эркинликларини ҳимоя қилиш кафолатларини таъминлаш бўйича механизмлар тўлиқ ишга солинмаганлигидан, шунингдек, қонунчиликда жиноят ишларини тергов қилиш бўйича ҳуқуқни муҳофаза қилувчи органларнинг ваколатларини аниқ белгилаш билан боғлиқ бўшлиқлар мавжудлигидан далолат бермоқда.

Мамлакатимизда жиноят ишларини тергов қилиш фаолиятини халқаро стандартлар ва илғор хорижий тажрибани инобатга олган ҳолда яхшилаш, қонун устуворлиги ва жавобгарликнинг муқаррарлиги принципларини рўёбга чиқариш, жиноят-процессуал қонунчилигини янада такомиллаштириш, шунингдек, 2017 — 2021 йилларда Ўзбекистон Республикасини ривожлантиришнинг бешта устувор йўналиши бўйича Ҳаракатлар стратегиясида[26] белгиланган вазифаларни изчил амалга ошириш мақсадида, Мамлакатимиз Президенти Ш. Мирзиёев томонидан, “Суд-тергов фаолиятида шахснинг ҳуқуқ ва эркинликларини ҳимоя қилиш кафолатларини янада кучайтириш чора-тадбирлари тўғриси”да Фармони қабул қилинди.[27] Ушбу, Фармонда, суд-тергов фаолиятини янада такомиллаштиришнинг асосий йўналишлари бири этиб, жиноят ишини судга қадар юритиш босқичида гувоҳ ва жабрланувчини оғир касаллиги ёки узоқ муддатга чет давлатга чиқиб кетиш зарурати туфайли кечроқ сўроқ қилиш имконияти бўлмаган тақдирда, уларнинг кўрсатувларини гумон қилинувчи, айбланувчи, жабрланувчи, гувоҳ, прокурор ёки адвокатнинг илтимосномасига кўра суд томонидан тарафларнинг иштирокида олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш (депонирование) тартибини жорий қилиш бўйича фикрлар илгари сурилди.[28]

Демак, бугунга келиб, жиноят-процессида кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш (депонирование) масаласини ҳар томонлама ўрганиш ва гувоҳлик кўрсатувини бериш институти таркибидаги барча элементларни ҳар томонлама таҳлил қилиш

[26] **2017 – 2021 йилларда Ўзбекистон Республикасини ривожлантиришнинг бешта устувор йўналиши бўйича Ҳаракатлар стратегияси.** Ўзбекистон Республикаси Президентининг 2017 йил 7 февралдаги ПФ-4947-сонли Фармони. Қонун ҳужжатлари маълумотлари миллий базаси, 31.07.2018 й., 06/18/5483/1594-сон; 11.12.2019 й., 06/19/5892/4134-сон.

[27] “Суд-тергов фаолиятида шахснинг ҳуқуқ ва эркинликларини ҳимоя қилиш кафолатларини янада кучайтириш чора-тадбирлари тўғриси”даги ЎзР Президенти Фармони. Қонун ҳужжатлари маълумотлари миллий базаси, 10.08.2020 й., 06/20/6041/1151-сон.

[28] “Суд-тергов фаолиятида шахснинг ҳуқуқ ва эркинликларини ҳимоя қилиш кафолатларини янада кучайтириш чора-тадбирлари тўғриси”даги ЎзР Президенти Фармони. Қонун ҳужжатлари маълумотлари миллий базаси, 10.08.2020 й., 06/20/6041/1151-сон.

долзарблигини кўрсатади. Юқорида айтилганлар ҳуқуқий тартибга солиш зарурлигини тасдиқлайди.

Қоида тариқасида, жиноят-процессида депонирования – бу жиноят иши иштирокчилари томонидан судгача бўлган процесс босқичидаги кўрсатмалари тушунилади, агар уларни кейинчалик сўроқ қилиш объектив сабабларга кўра ишни судга қадар юритиш ёки суд муҳокамаси чоғида кейинчалик сўроқ қилиш мумкин бўлмай қолади деб тахмин қилиш учун асослар мавжуд бўлганда йўл қўйилади.[29]

2021 йилда Ўзбекистон Республикасида ушбу соҳада бир қатор фундаментал норматив ҳужжатлар, шу жумладан янги Жиноят-процессуал кодекси қабул қилиниши кутилмоқда. Оҳирги муҳим янгиликлардан бири бу, Жиноят-процессуал кодексига депонирования институтини жорий қилинишидир.[30]

Шу таъкидлаш лозимки, судья қамоққа олиш ёки уй қамоғи тарзидаги эҳтиёт чорасини қўллаш ёхуд қамоқда сақлаш ёки уй қамоғи муддатини узайтириш масалалари билан боғлиқ илтимоснома, шикоят ва протестни эҳтиёт чорасини қўллаш тўғрисида ажрим чиқарган судни албатта хабардор қилган ҳолда кўриб чиқиш; шахсни тиббий муассасага жойлаштириш ҳақидаги ёки айбланувчининг тиббий муассасада бўлиши муддатини узайтириш тўғрисидаги, яъни инсон ва фуқароларнинг конституциявий ҳуқуқларини чекловчи тўғрисидаги қарор қабул қилиш функциясини амалга оширувчи суд ҳокимияти мансабдор шахси ҳисобланади.[31] Айнан, судьяга гувоҳ ва жабрланувчини (фуқаровий даъвогарни) ишни судга қадар юритиш босқичида кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб (депонирования) қўйиш вазифаси юклатилган.[32]

Гувоҳларнинг кўрсатмалари далилларнинг бир тури бўлиб,[33] уларсиз жиноят ишини кўриб чиқиш мумкин эмас.

Терговнинг ахборот базасини шакллантириш нуқтаи назаридан сўроқ қилиш энг муҳим тергов ҳаракатлардан биридир. Сўроқни муваффақиятли амалга ошириш учун терговчи қандай маълумотларни ва қандай усул ва воситалар билан олишни тасаввур қилишни аниқ тушуниши керак.

Ўзбекистон Республикасида гувоҳларни сўроқ қилиш ва чақириш Ўзбекистон Республикасининг Жиноят-процессуал кодекси 10-бобида белгилаб қўйилган.

Аммо, Ўзбекистон Республикасининг Жиноят-процессуал кодекси $12^1$-бобига кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш (депонирования) институтини жорий қилиниши далиллар тўплаш назарияси ва амалиётига янгича ёндашув талаб этди.

Кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш босқичидаги сўроқ қилиш Ўзбекистон Республикасининг Жиноят-процессуал кодекси 12-бобида кўрсатилган гувоҳ ва жабрланувчини сўроқ қилиш тартибидан фарқли равишда ажралиб туради. Аввалом бор, сўроқнинг дастлабки, қўшимча ва такрорий, илмий-техник воситалар фойдланаган ҳолда, юзлаштириш, судга қадар юритиш босқичида ёки суд муҳокамаси

---

[29] Ўзбекистон Республикаси Жиноят-процессуал кодекси. – Т.: Ўзбекистон, 2018. $121^2$-модда.
[30] $12^1$-боб Ўзбекистон Республикасининг 2021 йил 18 февралдаги ЎРҚ-675-сонли Қонунига асосан киритилган – Қонун хужжатлари маълумотлари миллий базаси, 18.02.2021 й., 03/21/675/0126-сон.
[31] Ўзбекистон Республикаси Жиноят-процессуал кодекси. – Т.: Ўзбекистон, 2018. 29-модда.
[32] Ўзбекистон Республикаси Жиноят-процессуал кодекси. – Т.: Ўзбекистон, 2018. $12^1$-боб.
[33] Ўзбекистон Республикаси Жиноят-процессуал кодекси. – Т.: Ўзбекистон, 2018. 81-модда.

чоғида кейинчалик сўроқ қилиш мумкин бўлмай қолиши ва вояга етмаганни сўроқ қилишнинг ўзига хос хусусияти билан ажралиб туради.

В.В. Кальницкий гувоҳни (“классик” терговда сўроқ қилиш) (депонирования) сўроқ қилиш қуйидаги белгилар билан фарқларга ажратган:

- гувоҳни кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш судья томонидан амалга оширилиши;

- анъанавий сўроққа тўғри келмаслиги (гувоҳга гумонланувчи, айбланувчи ва унинг ҳимоячиси томонидан савол бераолмаслиги, юзлаштиришда иштирок этаолмаслиги);

- гувоҳларни кўрсатмаларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш судья томонидан “консервалаб қўйилган” далил манбаи сифатида текширилади ва баҳоланади;

- судга қадар иш юритиш босқичида суриштирувчи ва терговчи томонидан сўроқ қилиш йўл қўйилмайди.

Депонирования тергов процессидан ташқарида далилларни олишга имкон беради, бу, албатта, процессуал далилларни олиш бўйича тергов монолополиясини сусайтирали ва суд олдидан томонларнинг тенглисизлигини баъзи даражаларда оширишга ёрдам беради.

Шу ҳақда, Ч.Д. Кенжетаев таъкидлаганидек, судга қадар олинган депонирования келгусида салбий оқибатларга олиб келиши мумкин. Яъни депонирования ва бошқа шахсларнинг кўрсатмаларда қарама-қаршиликлар мавжудлиги ҳамда депонентнинг янги кўрсатувлари мавжудлиги туфайли айбланувчи жиноий жавобгарликдан қутилиб қолиш имконини ишора қилмоқда.[34]

Шу билан бирга, депонирования гувоҳларнинг ва жабрланувчининг манфаатини ҳимоя қилиб, бироқ одил судлов манфаатларидан устун қўяди.

Кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш бевосита, ҳимоячилар, вакиллар ва прокурорни жалб қилган ҳолда ошкоралик, томонларнинг иштироки, уларнинг тенглиги ва тортушувчанлик шароитида олинган кўрсатувларнинг ишончлигига ва қабул қилиниши кафолатлари билан таъминланиши лозим.[35]

Бизнинг фикримизча, иккита нуқтаи назар четда қолмоқда: биринчидан, ишнинг натижаси билан манфаатдор иштирокчилар ва уларнинг вакиллари исбот қилиш субъектлари рўйҳатидан чиқарилди. Иккинчидан, далиллар генезиси ва юридик фактларнинг шаклланишида суд омилига эътиборсиз қолдирмоқда.

Гарчи, иш бўйича далилларни судгача аниқлаш тартиби судга тайёргарлик кўришда муҳим рол ўйнаса ҳам, унинг бошқа мақсадлари ҳам бор. Биринчидан, суд жараёни бошланишидан олдин барча фактик маълумотларга эга бўлиш даъво талабларини ва даъвогарларнинг кучли ва заиф томонларини янада аниқроқ баҳолашга ёрдам беради. Шунинг учун қарама-қарши томоннинг иш материаллари билан танишиб чиқиш, томонларга низони ҳал қилишга ёрдам бериши мумкин. Иккинчидан, агар суд жараёнини у ёки бу тарзда ўтказиш зарур бўлса, судгача далилларни аниқлаш процессидан кейин бу осонроқ ва адолатли бўлади.[36]

---

[34] Кенжетаев Ч.Д. Особенности депонирования показаний в уголовном процессе Республики Казахстан. Уголовное право и уголовный процесс. 2016. № 2 (43). С. 43-46.

[35] *Кальницкий В. В.* Следственные действия. – Омск, 2003. – С. 4.

[36] *Бернам У.* Правовая система США. М., 2006. Вып. 3. С. 395.

Дарҳақиқат, гувоҳ ва жабрланувчи томонидан берилган кўрсатувларни (депонирования) қайта кўриб чиқиш имкони бўлмайди ҳамда қарама-қарши томонга (гувоҳга ва жабрланувчига) қарши эътирозлар, қарши фикрлар, саволлар, талаблар (юзлаштириш, таниб олиш, эксперимент) каби жиноят-процессуал ҳаракатлар амалга ошириш имконияти мавжуд бўлмайди.

Судга қадар далилларни аниқлаш процессининг мақсади, келгусида қарама-қарши томондан айбига иқрорликни олишдир ҳам ҳамда ушбу кўрсатувлар суд тергови давомида унга қарши ишлатилиши мумкин.[37]

Исбот қилиш жараёнида тортушувчанлик субъектининг мавжуд эмаслиги; объектив ҳақиқат йўқ, ҳар бир томон ўз ҳақиқати мавжуд; томонларнинг ҳар бири ўз манфаатлари ҳақида ғамхорлик қилади, бу фактларни бир томонлама ёритилишини ва натижаларнинг нисбийлигини олдиндан белгилаб беради.

Аммо, суд фактори далилларнинг тўғрилигини ва ундан чиқарилган хулосаларнинг тўғрилини тасдиқлаш учун ҳам жуда муҳим саналади. Демак, қайси манбадан олинишидан қатъи назар суд томонидан процессуал қарор қабул қилинади.

Тортушувчанлик институти одил судловни, шаффофликни таъминлаш, қонунларни қўллаш соҳасидаги долзарб воқеалар маъносини аниқлаш учун рақобат муҳитини ва мақсадга самарали эришиш учун имкон беради.

А.С. Алексендров юқоридаги фикрларни тарафдори ҳисобланиб, унинг фикрича исботлашда тортушувчанлик одил судловни таъминлайди. Агар бир томон тақдим этган далил қарама-қарши томонидан текширилса ва танқид қилинса ва охир-оқибат судья томонидан ишончли қарор қабул қилишга ёки қабул қилмасликка олиб келади.[38]

Факт судьянинг ички ишончи маҳсули натижасида шаклланади “факт – судьянинг бошида”, улар “ фактлар - судда томонларнинг нутқи натижасида шаклланади”.[39]

Дарҳақиқат, тарафларнинг тортушувчанлик насижасида ҳақиқий фактлар шаклланади. Суд жараёнида олинган фатклар, жиноят иши бўйича икки томонга даҳлдор бўлган жиноят-процессуал қарорлар қабул қилишга асос бўлиши мумкин.

Шуни таъкидлаш лозимки, жиноят-процессуал қонунчилигига депонирования институтини киритилиши айбланувчига айбловларни рад этиш ва судда ёки терговда унга қарши кўрсатма бераётган шахсларга саволлар бериш ва эътирозлар билдириш имкониятидан маҳрум қилмоқда.

“Инсон ҳуқуқлари ва асосий эркинликларини ҳимоя қилиш тўғрисида”ги Конвенцияда жиноят содир этган ҳар бир айбланувчига унга қарши кўрсатма берган гувоҳларни сўроқ қилиш ёки ушбу гувоҳларни сўроқ қилиш ҳуқуқига эга бўлиш ва унга қарши кўрсатма берган гувоҳлар билан бир хил шароитда унинг фойдасига гувоҳларни чақириш ва сўроқ қилиш ҳуқуқига эгадир.[40]

---

[37] *Santini K.* What are examinations for discovery? URL: http://www.kellysanti ni.com/litigation/e/guide-discovery.php.

[38] Александров А.С., Хмельницкая Т.В. К вопросу о формировании судебного доказательства в уголовном процессе // Вопросы криминологии, криминалистики и судебной экспертизы: сборник научных трудов. 2012. № 2 (32). С. 33—40.

[39] Александров А.С., Бостанов Р.А. Использование производных доказательств в уголовном процессе: монография. М., 2013. С. 12—13; 5, с. 211.

[40] “Инсон ҳуқуқлари ва асосий эркинликларини ҳимоя қилиш тўғрисида”ги Конвенция. г. Рим, 4.XI.1950 г.

Бундан ташқари, хориж тажрибасини ўрганиш тадқиқот ишимизга ҳамда қонун чиқарувчига ҳам фойдали бўлиши мумкин.

А.С. Гамбаряннинг фикрича, Америка Кўшма Штатларда “судга қадар далилларни ошкор қилиш” фуқаролик ишларида қўлланилади, аммо жиноят ишларида бу чекланган, чунки айбланувчи гувоҳлик бермаслик ҳуқуқига эга. Қарама-қарши томонни ва унинг гувоҳларини жиноят иши бўйича ўзларининг билганларини ошкор қилишдан анча олдин мажбурлаш учун судгача “далилларни бериш” тартибини ўрнатиш мумкин. “Жиноят иши бўйича далилларни ошкор қилиш” процедураси давомида адвокатлар одатда судда кўрсатув бериш учун чақириладиган барча гувоҳларнинг кўрсатмаларини тинглайдилар. Жиноят иши бўйича “жиноят иши бўйича далилларни ошкор қилиш” тартиби чекланган. Судланувчилар ўзларини айблашдан ҳимоя қилиш ҳуқуқлари туфайли суд бошланишидан олдин гувоҳлик бермаслик ёки бошқа усул билан маълумот беришлари шарт эмас. Ушбу процедурани амалга оширишда томонлар иш бўйича ҳар қандай маълумотга эга бўлган ҳар қандай шахсдан (асосан қарама-қарши томондан), ушбу маълумотларни қасамиёд билан тақдим этишни ва баён қилишни талаб қилишга ҳақлидирлар. Тортушувчанлик одил судлов принципига мувофиқ, “судга қадар далилларни ошкор қилиш” кўп ҳолларда тарафларнинг адвокатлари томонидан суд ёки судьядан мустақил равишда амалга оширилади.[41]

Айрим олимларнинг фикрича кўрсатувларни олдиндан мустаҳкамлаб қўйиш институтини “шахсий далиллар” тушунчасига киритиш лозимлигини ҳам айтиб ўтадилар.[42]

Афсуски, бугунги кунда жиноят-процессуал кодексида вояга етмаган жабрланувчилар ва гувоҳларга психотравматик таъсирини олдини олиш бўйича депонирования учун асослар ҳали батафсил тартибга солинмаган. Авваламбор, жинсий дахлсизлик соҳасидаги жиноий ишларда жабрланган вояга етмаганларнинг тўғрисида гап кетади.

Эстония жиноят-процессуал кодексида вояга етмаган гувоҳ ва жабрланувчиларнинг кўрсатувларни олдиндан мустаҳкаблаб қўйиш (депонирования) қоидаларига ўзгача ёндашилган. Эстония ЖПК 69[1], 70 моддалирага мувофиқ агар:

ўн ёшга тўлмаган гувоҳ ва такрорий сўроқ унинг психикасига салбий таъсир қилиниши мумкин;

ўн тўрт ёшга тўлмаган гувоҳ ва сўроқ қилиш оилавий зўравонлик ёки жинсий зўровонлик муносабат билан боғлиқ бўлса;

гувоҳнинг нутқи ёки ҳиссий нуқсони, ақлий қобилиятсизлиги ёҳуд руҳий касалликка чалинганлиги (асаб тизими билан боғлиқ касалликлар).[43]

Қозоғистон Республикаси ЖПК 369 ва 370-моддаларида жабрланувчи ва гувоҳларни кўрсатувларни депонирования қилиш судья ва тарафларнинг иштирокида ошкора тортушувчанлик шароитида ҳамда томонларнинг тенг ҳуқуқлилиги асосида ўтказилиши мустаҳкамлаб қўйилган.

---

[41] А.С. Гамбарян. Правовые режимы депонирования доказательств (показаний) и их специфика в уголовном процессе Республики Армения. Судебная власть и уголовный процесс. 2016. №1.

[42] Конева С.И. Допросы в уголовном суде: монография / под науч. ред. А.С. Александрова. Н. Новгород, 2013.

[43] Уголовный-процессуальный кодекс Эстонской Республики. Вступил в законную силу 01.07.2004.

